Namna ya kutawadha

1.Kuhudhurisha nia moyoni.

2.Kutaja jina la Mwenyezi Mungu kwa kusema “bismillah”

3.Kuosha vitanga viwili vya mikono (mara tatu)

4.Kupiga mswaki: na mahali pake ni wakati kusukutua.

5.Kusukutua na kupaliza maji puani na kuyatoa.(mara tatu)

Madhmadhah: kutia maji kinywani na kuyageuza.

Istinshaaq: kuvuta maji puani kwa pumzi.

Kusukutua na kupaliza puani huwa kwa teko moja.

Istinthaar: ni kuyatoa maji puani.

6.Kuosha uso (mara tatu) pamoja na kupitisha maji ndani ya ndevu.

Na mpaka wa uso kiurefu ni kuanzia mameleo ya nywele za kichwa mpaka chini ya kidevu, na kiupana ni kuanzia sikio mpaka sikio.

7.Kuosha mkono wa kulia kuanzia ncha za vidole mpaka kifundoni (mara tatu), kisha mkono wa kushoto kama hivyo.

8.Kupangusa kichwa kwa kuupasha maji mkono kisha kupukusa mwanzo wa kichwa mpaka kwenye kishogo chake kisha kuurudisha mwanzo wake mara nyingine (mara moja).

9.kupangusa katikati mwasikio kwa kidole cha shahada, na inje yake kwa kidole cha gumba (mara moja)

https://www.al-feqh.com/sw/kutawadha